# NGADJAGA WAHJA TI AWANG-AWANG

*TOEDOEH djalan pikeun goeroe-goeroe Priboemi di sakola Priboemi djeung sadjaba ti eta.*

Karangan

**Th. G. van LEEUWEN**

*Ambt. O. en E. t/b Directeur B. B.*



BALE POESTAKA
BATAVIA-C.






S Serie No. 1416



# NGADJAGA BAHJA TI AWANG-AWANG

*T O E D O E H djalan pikeun goeroe-goeroe Priboemi di sakola Priboemi djeung sadjaba ti eta.*

Karangan

**Th. G. van LEEUWEN**

*Ambt. O. en E. t/b Directeur B. B.*



1940

BALE POESTAKA

BATAVIA-C.

# PIHATOER.

Ieu boekoe eusina parantos diatoer sarĕng diloejoekeun soepaja kenging dianggo toedoeh djalan koe goeroe-goeroe Priboemi sarĕng Tionghoa anoe ngawoelang di H.I.S., Ambonsche School, Schakelschool, Sakola Kĕlas Doea sarĕng tiasa djadi oge goeroe-goeroe sakola desa di tĕmpat-tĕmpat anoe baris ditĕtĕpkeun koe Adviseur Inlandsch Onderwijs.

Kanggo anoe sanes oge anoe teu kalĕbĕt kana golongan goeroe anoe disĕbatan di loehoer, ieu boekoe teh agĕng mangpa'atna ; malah oepami sawatawis bagian anoe aralit diiwalkeun, djadi pohara saena kanggo sadaja oerang Priboemi, Tionghoa sarĕng Arab anoe ngalartos basa Soenda.

Anoe djadi djoedoel pamaksadan ngadamĕl ieu boekoe teh, sanes pisan-pisan bade njingsieunan ka moerid-moerid anoe aralit keneh dina mangsa tata tĕngtrĕm toer teu aja anoe djadi marga lantaranana ; ieu mah anoe ditoedjoel teh bade netelakeun ka goeroe-goeroe, noe koemaha ari noe disĕbat bahja ti awang-awang sarĕng koemaha

prakprakan ngadjagina, malahmandar koe djalan kitoe dimana ngajakeun pĕrtjobaan anoe hĕnteu kintĕn pĕrloena (pĕrtjobaan moëkan, pĕrtjobaan anoe langkoeng sampoerna tina hal ngadjaga bahja ti awang-awang), goeroe-goeroe parantos asak kaoeningana, ariasa ngabantoe eta pĕrtjobaan-pĕrtjobaan tea, doegi ka hasilna sae. Djabi ti kitoe soesoeganan bae kasieun djĕlĕma anoe teu karoehan sarĕng tjaritaan anoe sanes-sanes tiasa leungit; sarĕng deui anoe pangpangna soepaja dina mangsa herengheng sarĕng dina mangsa pĕrang, goeroe-goeroe iasa ngabongbolongan ka moeridmoeridna sarĕng ka anoe tjarakĕt, moekakeun pikiran rajat, koemaha prakprakan ngadjaga bahja ti awang-awang, soepaja bisa njingkahan pibalaieun; oepami teu kitoe atoeh sakirang-kirangna malar balaina oelah rosa teuing.

Djabi ti kitoe koe margi goeroe-goeroe teh martabatna atanapi ajana dina hiroep-koemboeh oerang Priboemi kaetang loear biasa, arandjeunna kalĕbĕt kana golongan anoe bakal ariasa maparin bongbolongan ka soegri anoe tjarakĕt, tina hal ngadjaga bahja ti awang-awang; kitoe deui dina moesim tata tĕngtrĕm, teu aja bantjang pakewoeh.

———



# I. BOEBOEKA.

Geus sababaraha taoen di sawatara sakola sok ngarajakeun pangeling-ngeling kana kaakoeran (karapihan) ; diajakeunana noron oenggal taoen, sakoerang-koerangna sataoen sakali. Dina eta pangeling-ngeling koe goeroe-goeroe sok ditĕrangkeun, jen sabada pĕrang doenja (taoen 1914—1918) oenggal bangsa ngahidji di Volkenbond anoe sok masamoan di Genève.

Nja di dinja roepa-roepa bangsa babadamiana-na, ngabadamikeun ihtiar panjinglar pĕrang.

Kawasna bae bangsa-bangsa teh geus mimiti daek siliadjenan. Pĕrang doenja anoe sakitoe hebatna, anoe ngaroeroed kakoeatan oenggal nagara, anoe baloekarna karasa kasoesahanana koe oenggal nagara, dibaradamikeun di Genève.

Koe djalan digawe babarĕngan eta kasoesahan-kasoesahan teh laoen-laoen bisa oge leungit.

Ajeuna eta kaakoeran teh geus lima taoen leungit deui ; tapi moegi-moegi bae oelah toetoeloejan.

P ĕ r a n g d e u i.

Ti ĕntas pĕrang doenja teh oerang geus opat




kali ningal patjogregan bangsa: mimiti pĕrang di tanah Habsi (Abessynia), ditema koe pĕrang di Tiongkok toeloej deui di Sĕpanjol. Pĕrang di Tiongkok teu atjan eureun, geus gĕr deui pĕrang di Eropa.

Leuwih ti sataoen djĕlĕma pinoeh koe kasalĕmpang, haringhang sieun koe pĕrang, ari ajeuna teu boeroeng gĕr.

Ieu pĕrang anoe anjar teh asalna di Polĕn. Nilik kana totondenna geus kasawang, jen bakal djadi pĕrang doenja deui anoe bakal ngarembet ka bangsa sedjen ...........

Kaakoeran doenja ngadjaoehan deui!

Koemaha baloekarna? Nagara noe pĕrang sasat meunang toenggara gĕde, noe sedjen noe teu mais teu meuleum, teu lesot ti kahariwang, asa njararantong bae kana pĕrang.

Oenggal poë taja deui noe kadenge atawa anoe kabatja dina soerat-soerat kabar ngan bedja-bedja pĕrkara pĕpĕrangan make pakarang modern, kapal dagang djeung kapal pĕrang rea anoe tilĕlĕp lantaran ditorpedo atawa bedja-bedja hal panaradjang ti awang-awang.

Kapal oedara anoe dina mangsa tata tĕngtrĕm sok diparake ngakoetan barang djeung djĕlĕma,



Gambar 1.
Kapal oedara Glenn-Martin paranti ninggang-ninggangkeun bom keur ngalajang di awang2. (Potret Luchtvaartafdeeling).

didjarieun djalan pikeun nĕpoengkeun silatoerahmi, ngarakĕtkeun mimitran di antara bangsa-bangsa, ajeuna mah dina moesim pĕpĕrangan diparake pakarang naradjang ti awang-awang.

Koemaha prakprakanana njingkiran panaradjang ti awang2?

Oerang meureun nanja maneh: koedoe koemaha oerang nja pĕta oepama aja panaradjang ti awang-awang? Rek loempat loempat ka mana, da ari loempat teu karoehan mah teu aja pedahna!

Rea nagara-nagara anoe teu lesot ti kasalĕmpang sieun isoekning pageto katjiwit koelit kabawa daging, kababawa kana pĕrang. Di nagara² noe kitoe djĕlĕma-djĕlĕmana pakpikpĕk digarawe babarĕngan djeung pamarentahna, dialadjar njingkiran balai noe dilantarankeun koe panaradjang ti awang-awang.

Di pangpĕrangan Tiongkok djeung Sĕpanjol geus pirang-pirang tjonto anoe beunang didjieun toeladan koe oerang, koemaha prakprakanana nolak katjilakaan bom anoe ditinggalkeun koe kapal oedara moesoeh anoe naradjang.

Di nagara-nagara anoe netral oge hal njingkiran bahja ti awang-awang teh pohara diaroelikna, da apan nadjan netral oge ari kapastian mah teu aja, naha eta nagara netral teh bakal tĕtĕp tĕngtrĕm atawa bakal kababawa kana pĕrang. Djadi mĕnding salilana iatna! Djeung ongkoh ari kanjaho mah (di lĕbah dieu kanjaho kana bab ngadjaga bahja ti awang-awang) mĕnding kareaan teuing ti batan kakoerangan.

Ngadenge-denge bae mah meureun sarerea oge ĕnggeus, tina hal ngadjaga bahja ti awang-awang teh, malah moal boa geus aja anoe njaho saeutikeutikeun.

Soepaja njaho bĕnĕr kana bahja ti awang-

awang anoe koedoe disingkahan tea djeung soepaja atoeran-atoeran ngadjaga bahja ti awang² bisa dihartikeun ĕnja-ĕnja, ajeuna eta pĕrkara oerang heulakeun tĕrangkeun saeutik.

## II. BAHJA TI AWANG-AWANG.

Kapal oedara anoe naradjang ti awang-awang geus tangtoe dimomotan bom tinggangkeuneun di tĕmpat-tĕmpat anoe pĕnting pikeun balatantara, boh pikeun balatantara laoet boh pikeun balatantara darat, nĕpi ka koe djalan kitoe moesoeh meunang karoegian anoe pohara.

N o e  d i i n t j ĕ r.

Anoe sok ditinggang koe bom teh nja eta: sasak kareta api, sĕtatsion, goedang, pabrik pakarang, lapang pangapoengan, palaboean, kareta api, kapal pĕrang, benteng, barisan soldadoe djst. Koe oerang tangtoe kaharti, jen radjeun oge aja bom anoe teu keuna ka noe diintjĕr, oepama diragragkeunana tina kapal oedara anoe loehoerna pohara (mindĕng kadjadian tina kapal oedara anoe loehoerna 3000 metĕr).

N o e  k e u n a  k o e  b o m  t e u  d i h a d j a.

Oepama aja gĕdong djeung imah anoe katinggang bom, eta teh geus tangtoe lain dihadja, da




lain eta noe diintjĕr. Hal ieu koe oerang koedoe dikanjahokeun djeung koedoe diimankeun.

Tampolana dina moesim pĕrang mah aja anoe koedoe njingkah ti imahna, oepama eta imah deukeut ka tĕmpat anoe gĕde bahjana.

Dina moesim harengheng oge imah-imah anoe aja disakoeriling tĕmpat anoe gĕde pibalaieunana koedoe ditinggalkeun. Pamarentah geus oeningaeun kana tĕmpat-tĕmpat anoe kitoe sarta baris maparin tĕrang, imah anoe mana anoe kaitoeng gĕde pibahjaeunana djeung iraha djĕlĕmana koedoe njaringkah ti eta imah ka tĕmpat sedjen.

N i n g g a n g k e u n b o m.

Bom teh ditinggangkeunana hĕnteu mĕnĕran pisan tina *loehoereun* anoe diintjĕr, oepamana bae sasak kareta api, sabab oepama ditinggangkeunana mĕnĕran pisan tina loehoereun anoe diintjĕr, tangtoe eta bom moal keuna ka noe diintjĕr. Noe matak kitoe sabab kapal oedara djeung bom teh pada-pada madjoe toer aja katangtoean gantjangna, oepamana bae 300 km dina sadjam atawa 80 m leuwih dina sasĕkon.

Kawasna oerang sarerea oge geus ngarandapan, koemaha kadjadianana oepama oerang loentjat tina kareta mĕsin atawa toetoempakan sedjen anoe

keur něděng tarik. Geuning oerang tara oedjoeg-oedjoeg bisa nangtoeng adjěg. Lamoen oerang hěnteu njaho kana hal eta, tangtoe dina ngalampahkeun kitoe teh meunang tjilaka!

Gambar 2.

Těmpat ragragna bom anoe ditinggangkeun tina tiloe kapal oedara anoe saroea loehoerna tapi hěnteu saroea gantjangna.

Madjoena bom dina waktoe ragragna kana taneuh ngan saeutik pisan robahna. Sanggeus dileupaskeun eta bom teh ka handap *oge* madjoe, gantjangna ± 10 m sasĕkon.

Koe sabab kitoe oepama djalan ragragna bom koe oerang digoerat, djadi goerat anoe mĕlĕngkoeng tjara anoe katingal dina gambar 2.

Eta sababna anoe matak bom teh ditinggangkeunana samemeh nĕpi kana loehoereun pisan tĕmpat anoe diintjĕr.

Hal ieu katjida pĕrloena dikanjahokeun : *oerang koedoe ati-ati, kitoe deui lamoen aja kapal oedara anoe madjoe ka oerangkeun.*

## Kapanasaran matak ngadatangkeun balai.

Basa pĕrang di Shanghai aja sareboe djĕlĕma anoe tjilaka koe bom, lantaran ngalaladjoan pĕrang di awang-awang. Mimitina meureun maranehanana hĕnteu njarangka, jen dirina njarantong kana pibalaieun, lantaran kapal-kapal oedara anoe keur ngadoe djadjaten teh tatjan mĕnĕran pisan kana loehoereun maranehanana. Teu kanjahoan aja hidji kapal oedara anoe ninggangkeun bom, ana ragrag nja ka lĕbah maranehanana pisan. Baloekarna tina eta katjilakaan teh pohara matak koekoerajeunana.




Koe sabab kitoe *tahan kapanasaran hajang njaho* teh ; ieu papatah nadjan loemajan ge mangpa'at, koedoe diarimankeun.

Bom anoe sok ditaringgangkeun tina kapal oedara teh aja tiloe roepa : bom brisant, bom paranti ngahoeroe djeung bom gas.

Bom brisant goenana pikeun ngaboerak-barik gĕdong djeung ngabasmi djĕlĕma.

Ngaroeksakna bom brisant.

Dina pĕrang di Sĕpanjol djeung di Tiongkok bom brisant anoe diparake ngaroeksak gĕdong-gĕdong, sasak kareta api, sĕtatsion djst. nja eta anoe beuratna 100—300 kg ; ari anoe laleutik (25 — 50 kg) diparake ngaboerak-barik imah djeung djĕlĕmana.

Balaina pohara matak tingpoeringkakna.

Bom anoe 50 kg diragragkeun tina kapal oedara anoe loehoerna 3000 metĕr, gantjangna dina sadjam 900 km, ragragna kana taneuh teh njĕblokna kira-kira 4 metĕr, kana bĕton 0.55 m, kana bĕton anoe make beusi (gewapend bĕton) 0.33 m.

Dimana eta bom geus bitoe, tapakna dina taneuh lĕgok neros, tjara tjorong leah, djĕrona 6 metĕr, lamoen keunana kana bĕton djĕrona 1.4 metĕr, kana bĕton beusi 0.7 metĕr (ilikan gambar 3).










Gambar 3.

Gambar anoe di loehoer : bom brisant anoe beuratna beda-beda. Gambar anoe di handapeunana : logak tapak bitoena.

Koe gĕtĕrna hawa woengkoel anoe dilantarankeun koe bom brisant anoe 100 kg, bilik tembok anoe djaoehna 35 metĕr bisa roeksak; kitoe-deui bilik awi atawa gĕbjog anoe djaoehna 45 metĕr. Bitoena bom brisant teh ngadjadikeun gĕtĕrna hawa (hawa kateueulkeun djeung hawa anoe ka-

seuseup) anoe pohara ngaroeksakna; djaba ti kitoe sĕsĕmplekanana oge bom brisant teh anoe paboerisat ka ditoe-ka dieu matak tiwas kana njawa djĕlĕma, mangkaning paboerisatna sĕsĕmplekan bom teh pohara gantjangna. Djĕlĕma anoe djaoehna 25 metĕr ti tĕmpat bitoena bom brisant, moen kapetelan koe eta sĕsĕmplekan tangtoe misan. Bom anoe 25 kg bisa boeboek djadi 600—1200 sĕmplek.

Bom paranti ngahoeroe.

Bom paranti ngahoeroe biasana leuwih hampang ; djadi kapal oedara mawana bom eta djeung ninggangkeunana ka hidji-hidji kota dina sakalikalina bisa katjida reana.

Lamoen imah-imah di hidji kota bahanna anoe babari hoeroeng, dimana eta kota ditaradjang moesoeh make bom paranti ngahoeroe, katjida darareukeutna kana pibalaieun.

Di pangpĕrangan Sĕpanjol tjarang kabedjakeun aja kahoeroean, teu tjara di Tiongkok ; di dinja mah mindĕng kabina-bina kabedjakeun aja kota anoe ditinggangan koe bom paranti ngahoeroe toeloej djadi laoetan seuneu.

Bom paranti ngahoeroe teh roepa-roepa ; ari anoe gĕde pisan balaina anoe pohara panasna

djeung anoe sok bitoe dina keur ngagoedag, nĕpi ka seuneuna ratjlĕng ka mana-mana. Geura lĕnjĕpan, koemaha baloekarna oepama kampoeng-kampoeng di djĕro kota ditinggangan koe bom paranti ngahoeroe?

Ngaroeksak toetoewoehan.

Pare di sawah oge beunang diroeksak koe bom paranti ngahoeroe, kitoe deui pare anoe geus ngagoendoek deukeut panggilingan. Lamoen hasil toetoewoehan teu kapoeloek, tangtoe djĕlĕma tjilaka.

Bom gas.

Dina pĕrang doenja 1914—1918 aja aroe marake gas anoe ngaroeksak kana kawarasan, anoe balaina katjida matak maroeringkakna, komo barang mimiti pisan eta gas dipake mah. Moesoeh hĕnteu njahoëun kana kalakoean anoe sakitoe gangasna sarta karoegianana pohara gĕdena.

Dina katompernakeun pĕpĕrangan nja barisaeun oge anoe ditaradjang teh nangtajoengan dirina koe djalan marake kĕdok gas, atoeh anoe maraot koe gas leuwih saeutik manan anoe maraot keuna koe bom.




Kota anoe ditinggang koe bom gas, pangeusina tangtoe balai koe gas.

Gas paranti pěrang teh roepa-roepa pisan, dibagi-bagi djadi sababaraha golongan, di antarana :

a. *Gas anoe matak loengse.*

Saroepaning gas anoe sok diparake, ambeuna baoe djoekoet garing atawa boeah boeroek. Lamoen kaseuseup koe oerang, oerang tangtoe boga rarasaan aneh dina soengoet djeung oedoed djadi teu ngeunah. Aja deui gas sedjen anoe matak sěrěng kana iroeng ti djěrona, kana gěnggěrong djeung panon, toeloejna djadi batoek, tampolana gěnggěrong asa direrab djeung sarěběl deuih.

Eta rarasaan kitoe teh bisa leungit lamoen oerang kaloear tina těmpat anoe hawana ngandoeng gas tea.

Heuleut 2 atawa 3 djam tjitjirenna jen katěrap koe eta gas teh kakara katangen ; eungap djeung beungeut geuneuk. Eta kabeh djadi tjiri, jen anoe keuna koe gas tea kakoerangan hawa. Ngamběkanana djadi beda, eureun-eureunan djeung teu poegoeh atoeranana. Tampolana aja saroepaning tjai anoe kabatoekkeun, roepana beureum sěmoe koneng djeung boedahan.

Bajah eta djělěma tangtoe roeksak koe gas

djeung pinoeh koe gĕtih ; djadi hese ngambĕkanana, malah radjeun teu bisaeun pisan ngambĕkan, teu beda ti noe loengse lantaran titeuleum atawa lantaran sedjen.

*b. Gas anoe matak mĕlĕndoeng koelit.*

Moen moesoeh mĕtakeun gas pĕrang, tjek ahlina, geus tangtoe anoe dipake teh gas tina golongan ieu anoe pangmatihna, nja eta mosterdgas. Tjek bedja bisa djadi di Hindia anoe pangpangna baris dipĕtakeun nja gas ieu. Mosterdgas anoe beunang dipake di dieu aja tiloe roepa, nja eta anoe mangroepa gas, anoe tjara saab djeung anoe entjer tjara tjai. Mosterdgas anoe tjara tjai gĕde pisan balaina ; djaba ti kana djalan ambĕkan, kana panon djeung koelit oge pohara ngaroeksakna. Ngan saeutik pisan barang anoe rada koeat koe gas eta, oepamana bae karet, sawatara roepa cellophan (kĕrtas herang boengkoes roko ti loearna). Kana papakean oge mosterdgas teh gantjang pisan tĕmboesna ; kitoe deui sapatoe koelit bisa tĕmboes dina 10—20 mĕnit. Ieu gas ambeuna rek baoe bawang atawa mosterd.

Anoe keuna koe mosterdgas anoe mangroepa gas atawa saab, heuleut sawatara djam djalan ambĕkanana roeksak, tikorona toehoer, dadana



Gambar No. 4.



Gambar No. 5.

Gamb. no. 4. Leungeun kentja heuleut doea poë ti barang keuna koe mosterdgas. Djangkoengna mĕlĕndoengna teh 5 cm.

njĕri djeung ngabatoek-batoekkeun leuleueur anoe tjampoer djeung gĕtih. Malah bisa kataradjang longontsteking, njĕri bajah!

Sakĕtjlak mosterdgas entjer anoe ngĕtjlak kana koelit moal koengsi sadjam tangtoe asoep kana djĕro koelit. Mimitina hĕnteu karasa nanaon, tapi ĕngke heuleut sawatara djam koelit noe katjak-tjlakan teh djeung sakoerilingna djadi beureum djeung ateul, lila-lila ti tĕngahna bodas sarta isoekna sakoeriling anoe bodas teh mĕlĕndoeng (ilikan gambar 4 djeung 5).

Sanggeus eta anoe mĕlĕndoeng tea boetjat toe-loej djadi borok anoe katjida gĕdena, anoe pitja-geureunana dina 6—8 mingoe, kitoe soteh lamoen dioebaran samistina.

Lamoen koelit anoe keuna koe gas teh ngan sa-eutik, sok ngan oekoer mĕlĕndoeng, sakoerilingna ateul djeung tjarenang (ilikan gambar 5). Lamoen ngan saeutik pisan, koelitna ngan oekoer beureum toeloej molotok.

Mosterdgas anoe kadahar tangtoe ngadatang-keun njĕri beuteung, oetah-oetahan djeung mitjeun gĕtih.

Mosterdgas anoe tiloe roepa anoe ditataan bieu teh kana panon oge ngaroeksak. Mimitina asa




kapireupeunan koe keusik, geus kitoe bidjilan nanah, tjilakana pisan bisa nĕpi ka lolong.

Anoe pangpangna mosterdgas teh ngaroeksakna kana koelit dina kelek.

Mosterdgas beunang dipake njĕgah djĕlĕma anoe rek datang ka tĕmpat katjilakaan atawa anoe roeksak koe bom brisant.

Anoe meunang datang ka tĕmpat anoe kitoe ngan anoe marake kĕdok gas, badjoe karet, sapatoe karet anoe djangkoeng djeung saroeng tangan karet (ilikan gambar 20).

Tjitjing deukeut tĕmpat anoe keuna koe mosterdgas gĕde pisan balaina, lantaran apan saab gas teh gampang pisan kabawana koe angin.

## Ngaroeksak hasil tatanen.

Bisa oge kadjadian moesoeh ngaroeksakna djĕlĕma teh koe djalan ngaratjoen toetoewoehan (pare) di sawah koe gas pĕrang. Ngaratjoenna tina kapal oedara anoe ngapoengna handap. Miboeatan pare anoe diratjoenan kitoe gĕde pibahlaeunana, kitoe deui ngadaharna. Ka djalma rea hal ieu teh tangtoe matak bingoeng, lantaran saha anoe bisa nangtoekeun sawah anoe geus keuna koe ratjoen atawa pare anoe beunang didahar djeung anoe hĕnteu.






Gambar 6.

Koe lantaran kitoe katjida aloesna, oepama anoe sok sagoeloeng-sagalang djeung djĕlĕma rea, njaho tjitjiren kasakit anoe dilantarankeun koe gas pĕrang tea djeung koemaha eta kasakit djadina. Koe mĕtakeun kanjahona tea teu moestahil bisa njĕgah bahja anoe leuwih gĕde (ilikan gambar 6).

---

Gas pĕrang noe sedjen.

Aja deui sababaraha roepa gas anoe sedjen, oepamana: gas anoe matak bidjil tjipanon (anoe sok dipake di Luchtbeschermingsdienst pikeun njoba

kĕdok gas) djeung gas anoe matak bĕrĕsin; tapi teu sakoemaha pĕntingna pikeun oerang mah.

Sabangsa pelor djeung bom anoe sok bitoe oge sok ngaloearkeun sababaraha roepa gas anoe gĕde balaina (di antarana koolmonoxyde).

N g a b ĕ d i l   a n o e   m a r o e b o e s.

Kapal oedara modern osok oge diparabotan koe bĕdil mĕsin anoe raradjeunan sok dipake ngabĕdil anoe maroeboes. Ngabinasa djĕlĕma koe djalan kitoe dina moesim pĕpĕrangan geus sababaraha kali kadjadian.

## III. PRAKPRAKAN IHTIAR

*(Hal-hal anoe bisa dilampahkeun koe oenggal djalma pikeun nangtajoengan dirina, barajana djeung noe sedjen tina bahja ti awang-awang).*

Oerang koedoe ngarti, jen sanadjan pangbela nagara di awang-awang katjida santosana oge, teu moestahil aja kapal oedara moesoeh anoe bisaeun modos ka loehoereun oerang sarta toeloej ninggangkeun bom. Malah bisa kadjadian aja noe moeroeboetkeun bomna kabeh; geus kitoe boeroeboeroe maboer.

Djadi djaba ti pangbela nagara di awang-awang (luchtverdediging) pangdjaga bahja ti awang-awang (luchtbescherming) oge pĕrloe.




Oenggal djĕlĕma koedoe ihtiar sakedah polah, malar bahja anoe dilantarankeun koe panggawe moesoeh oelah pohara teuing gĕdena malah lamoen bisa mah koedoe ditjĕgah samasakali.

Pikeun kapĕrloean eta Pamarentah ngajakeun roepa-roepa atoeran. Oenggal djĕlĕma koedoe bisa nangtajoengan dirina sorangan, djadi koedoe njaho kana pibahjaeun ti awang-awang.

Nangtajoengan djĕlĕma tina bahja ti awang-awang teh disĕboetna luchtbescherming (pangdjaga bahja ti awang-awang).

Koe lantaran hal eta rea oenak-anikna djeung rea makena waktoe, Pamarentah ti anggalna keneh (ti waktoe tata tĕngtrĕm keneh) ngajakeun roepa-roepa ihtiar djeung atoeran anoe pĕrloe pikeun eta pagawean.

Eta ihtiar djeung atoeran teh pangpangna nja eta anoe ngeunaan pakarangan oenggal djĕlĕma. Pamarentah maparin bongbolongan djeung dimana rek aja moesoeh noe naradjang, Pamarentah ngabewarakeun ka djĕlĕma rea, marentah ngakoetan anoe tatoe, mareuman kahoeroean djeung rea-rea deui. Djĕlĕma rea koedoe bisa nangtajoengan dirina sorangan koe djalan njadiakeun panjoempoetan. Anoe aja pakeunna teu meunang ngalalaworakeun ieu kawadjiban.





O e n g g a l d j ĕ l ĕ m a p a d a b o g a k a w a- d j i b a n.

Oenggal djĕlĕma koedoe digawe babarĕngan djeung Pamarentah pikeun ngihtiaran, soepaja anoe djadi wadal katjida saeutikna.

Koe oenggal djĕlĕma koedoe dipalikiran, koemaha tarekahna malar dimana aja panaradjang ti awang-awang, dirina bisa salamĕt, teu keuna koe pepetelan bom anoe bitoe deukeut panjoempoetan.

N j a l i n d o e n g d i i m a h t e m b o k.

Oepama aja bom anoe bitoe dina tĕmpat anoe hĕnteu kaitoeng katjida deukeutna, meunang oge oerang njalindoeng di imah anoe bilikna tembok anoe katimbang katjida koeatna, malar oelah keuna koe sĕsĕmplekan bom; parandene kitoe oerang koedoe katjida ati-atina, lantaran kĕnteng eta imah bisa djadi marĕtjlĕng atawa ragragan tĕroes montjor tina lalangit awi atawa eterniet; leuwih gĕde pibalaieunana oepama bilik tembokna aja noe roeg-roeg lantaran gĕtĕrna hawa.

Karoeng beunang ngeusian koe keusik, pĕti beunang ngeusian koe keusik djeung karikil toeloej ditoempoekkeun atawa kai noe dipasang di hareup atawa dina djandela, eta kabeh katjida gĕdena mangpa'atna.




### Oelah njalindoeng di imah anoe lain tina tembok.

Imah anoe ngan ditembok lantena woengkoel, ari bilikna koe kai moal beunang dipake panjalindoengan pikeun njingkahan bahja tina pepetelan bom, kitoe deui imah-imah di pakampoengan anoe koe bilik.

Dina sawatara hal di imah tembok meunang oge oerang njoempoet di kamar sare di kolong randjang ; komo lamoen kamarna ditarekahan mah, didjieun panjoempoetan anoe hade. Randjang beusi anoe dikasoeran bisa nahan batoe atawa kĕnteng anoe ragrag ti loehoer atawa tihang noe roentoeh, komo lamoen randjang tea — sakoemaha biasana — sisina aja noe antĕl kana bilik tembok beulah ti djĕro. Geus sababaraha kali kadjadian — kitoe deui di Hindia oepama aja lini — aja djĕlĕma anoe salamĕt doemeh njoempoet di kolong randjang.

Oepama imah teu beunang dipake panjalindoengan, oerang meunang njoempoet dina lombang panjoempoetan beunang oerang sorangan.

### Lombang panjoempoetan.

Lombang panjoempoetan djaoehna ti imah atawa tina bilik tembok sakoerang-koerangna koedoe



Gambar 7.

Lombang panjoempoetan anoe ti loehoerna molongo, bilikna dilapis. Ieu lombang panjoempoetan teh ajana di Malang teu sakoemaha djaoehna ti hidji djoerang

saroea djeung loehoerna imah atawa bilik tembok tea, malar dimana eta imah atawa bilik tembok roegroeg, oelah ngaroeksak kana lombang panjoempoetan atawa lawangna oelah kaoeroegan.

Di kampoeng-kampoeng anoe imahna babari kahoeroe, lombang panjoempoetan teh koedoe djaoeh ti imah, soepaja noe njaroempoet oelah kataradjang bahja seuneu.

Lamoen lombang panjoempoetan tea ngalina djĕro teuing, di djĕrona tangtoe mindĕng tjaian, komo dina moesim ngidjih mah. Hal ieu katjida ngaganggoena ka noe njaroempoet di dinja.

Lombang panjoempoetan teh aja noe ti loehoerna molongo djeung aja noe ditoetoep, aja anoe sakoerilingna diboenian pisan nĕpi ka teu asoep gas djeung aja noe make pĕrhoeboengan djeung hawa di loear.

Dina lombang anoe ti loehoerna molongo oge djĕlĕma biasana bisa njalindoeng, malar teu keuna koe pepetelan bom anoe paboerantak ka manamĕndi (ilikan gambar 7).

Lombang panjoempoetan pikeun djĕlĕma rea didjieunna koedoe dipoengkal-pengkol (ngahoentoe ragadji), ngan lawangna koedoe ti gigir (oelah sadjalan djeung lombang panjoempoetan).

Lombang panjoempoetan teh bilikna koedoe ra-




da miring, malah moen katimbang pĕrloe koedoe dilapisan kai goeloentoengan, papan awi, bilik atawa seng anoe ombak banjoean, anoe biasa diparake kapĕrloean sedjen.

Lombang panjoempoetan anoe ti loehoerna ditoetoep, poegoeh bae leuwih aloes, tapi ari bahanna koedoe dibeuli mah djadi mahal katitihna.

Dina sisi waloengan atawa deukeut djoerang bisa oge njieun lombang panjoempoetan anoe leuwih hade, gampang ngotjorkeun tjaina nĕpi ka di djĕro lombang panjoempoetan teh bisa toehoer salilana; tapi ari dina sisi laoet mah kitoe teh teu bisa (Batja boekoe „Prakprakan njieun lombang panjoempoetan", karangan Th. G. van Leeuwen).

Prakprakan njieun lombang panjoempoetan koe awi pikeun sapiri oempi.

1. Pitĕmpateunana koedoe ngilikan anoe pangloehoerna di pakarangan.
2. Pariksa (hadena dina moesim ngidjih), sabaraha metĕr oerang koedoe ngali nĕpi ka aja tjaian; lamoen geus ngali 1,5 metĕr tatjan tjaian keneh, meunang ngali lombang anoe djĕrona 1,2 metĕr.




3. Anggangna lombang ti imah sakoerang-koerangna koedoe 3 metĕr malar oelah roeksak koe bilik anoe roegroeg.
4. Mimitina oerang njieun petak anoe pandjangna 8.5 metĕr roebakna 0.8 metĕr; njirianana koe




Gambar 8.

Rarantjang (petak-petak) pikeun lombang panjoempoetan.
Dimana lombang panjoempoetan geus djadi:
a. bangkoe di djĕro lombang panjoempoetan,
b. panto panghalang gas.

adjir kai ditantjĕb-tantjĕbkeun, toeloej disamboeng-samboengkeun koe tali. Moen teu kitoe njirianana koe kalang make apoe. Loeareunana nantjĕb-nantjĕbkeun deui adjir kai atawa njieun kalang koe apoe (njieun deui petak anoe leuwih gĕde). Anggangna adjir (kalang) tina adjir (kalang) anoe tadi 30 cm. Ajeuna petak anoe oekoeranana 0.80 × 8.50 metĕr teh (anoe beunang njieun ti heula) aja di djĕroëun petak

anoe beunang njieun pandeuri anoe oekoeranana 1.40 × 9.10 metĕr. Bangoenna djiga anoe kapintonkeun dina gambar 8.




Gambar 9.

Lombang panjoempoetan anoe ti loehoerna molongo ditingal ka roebakna.

5. Ajeuna ngali lombang noeroetkeun tjiri petak anoe leutik tea (anoe di djĕro), djĕrona 1.20 metĕr. Tjai ajana sakoerang-koerangna koedoe 30 cm handapeun dasar lombang. Taneuh pangalian koedoe dihoenjoedkeun sakoeriling lombang tea.
6. Sanggeus eta lombang beres, sisina dikali deui disina miring; ngalina ti loehoer heula, tina lĕbah tjiri (kalang) petak loear tĕroes lĕmpĕng-

keun kana dasar lombang anoe roebakna 0.80 metĕr tea.

7. Lamoen taneuh pangalian dihoenjoedkeunana di sakoeriling lombang dibagi rata, roebakna 1.60 metĕr, loehoerna tangtoe 0.80 metĕr. Ajeu-




Gambar 10.

Nalikeun tihang panahan lapis kana patok.

na djlĕg bae lombang panjoempoetan anoe ti loehoerna molongo, anoe bilikna teu dilapis (ilikan gambar 9). Sakitoe oge geus beunang dipake njoempoet, malar teu keuna koe pepetelan bom ; dina eta lombang meunang oerang dioek dina bangkoe. Lamoen make kĕdok gas, bahja gas oge bisa kasinglar.

8. Malar taneuh dina sisi goeha oelah roegroeg, biasana sok dilapis koe :

a. paloepoeh;
b. sabangsa sasag, ngan awina anoe dianjam leuwih karandĕl tjara anoe sok didjieun pagĕr ;
c. awi beunang motongan anoe pandjangna sasĕdĕngna toeloej disoesoen dina bilik lombang panjoempoetan ;
d. seng anoe sok dipake hateup ;
e. papan.

Pikeun panahan eta panglapis, nantjĕbkeun tihang awi anoe tjarangna sametĕr-sametĕr. Eta tihang ditalian kana patok, sakoemaha anoe kapintonkeun dina gambar 10.

Lamoen panahanna koe rarangka kai atawa awi anoe anggangna sametĕr-sametĕr tjara anoe kapintonkeun dina gambar 11, bilik teh bisa leuwih-wĕwĕg. Toempoekan taneuh anoe di sisi lombang tea koedoe dilapisan koe lelempeng djoekoet. Meunang make lelempeng djoekoet tina taneuh lĕbah anoe dikali didjieun lombang tea (lamoen aja djoekoetan).

9. Anoe leuwih aloes nja eta lombang panjoempoetan anoe ti loehoerna ditoetoep; nadjan aja imah, pagĕr tembok dj.s.t. anoe roegroeg, anoe njaroempoet hĕnteu koedoe sieun kaoeroegan



Gambar 11.

toer moal keuna koe pepetelan pelor mariëm paranti ngabĕdil kapal oedara atawa pelor bĕdil mĕsin anoe dibeukaskeun tina kapal oedara.

Lombang panjoempoetan anoe ti loehoerna ditoetoep, lapis gawirna koedoe 1.80 metĕr loehoerna. Toempoekan taneuh pangalian dina sisi lombang koedoe disaroeakeun loehoerna djeung eta lapis gawir tea.

10. Kentja-katoehoeëun lombang ngagolerkeun awi goeloentoengan anoe pandjangna 7.50 metĕr, ngoedjoer ka pandjangna lombang. Anggangna eta awi tina biwir lombang 30 cm. Loehoereunana mereskeun awi beunang motongan anoe pandjangna 2.50 metĕr, ngoedjoer ka roebakna lombang, sing rekep; ilikan gambar 12. Loehoereun eta, awi beunang meulahan ditangkarakkeun pandjangna 2.50 metĕr.

11. Awi goeloentoengan tea, anoe dibereskeun tiheula, koedoe ditalian koe tambang indjoek atawa kawat kana awi goeloentoengan anoe ngoedjoer ka pandjangna lombang.

12. Eta awi anoe minangka hateup lombang tea dioeroegan koe taneuh, kandĕlna 50—75 cm, kentja-katoehoeëunana sina miring meueusan.



Taneuh pikeun ngoeroegan hateup lombang, ngali bae ti sakoeriling lombang panjoempoetan atawa ti djĕrona, lamoen eta lombang



Gambar 12.

Lombang panjoempoetan anoe tjan anggeus. Toetoepna koe awi anoe dipasangna ngoedjoer ka roebakna.

bisa dikali deui nĕpi ka djĕrona leuwih ti 1.20 metĕr. Lamoen aja, sakoerilingna djeung ti loehoerna lapisan lelempeng djoekoet.

13. Lawang ka djĕro lombang panjoempoetan koedoe ti gigir (koedoe masekon djeung lom-

bang panjoempoetan). Noe minangka golodogna didjieun 6 hambal, sahambalna 20 cm, roebakna 30 cm. Oenggal hambal make dilapis koe papan atawa awi.

14. Hareupeun lawang asoep teh koedoe ngagoendoekkeun taneuh pangalian pikeun panahan pepetelan bom. Ngagoendoekkeunana koedoe disamboengkeun djeung taneuh anoe dipake noetoep lombang panjoempoetan (ilikan gambar 8 sakentjaeun lawang asoep).
15. Lamoen pĕrloe bilik lawang asoep ka lombang panjoempoetan teh koedoe dilapis.
16. Lombang panjoempoetan teh dina waktoe dikali sabisa-bisa salilana koedoe toehoer.
17. Awi atawa kai anoe rek dipake (pikeun bahan lombang panjoempoetan) koedoe dipoelas heula koe carbolineum atawa ter, malar oelah gantjang dihakan rinjoeh.
18. Malar oelah asoep tjihoedjan, hareupeun lawang asoep teh koedoe ditambak loehoerna ± 30 cm. Lawangna koedoe ditoetoep deuih. Hareupeun lawang asoep koedoe njieun lombang pikeun nandean tjihoedjan.

Lombang panjoempoetan teh dasarna (ti djĕrona) koedoe rada miring ka lĕbah lawang ka loear (dina lawang ka loear koedoe rada handap).



N o e   t e u   t ĕ m b o e s   k o e   p e p e t e l a n b o m.

Kai anoe kandĕlna 30 cm, batoe karikil (oepamana bae dipĕtian) 25 cm, keusik (digonian) 50 cm djeung taneuh biasa anoe kandĕlna 75 cm moal tĕmboes koe pepetelan bom brisant anoe 50 kg, lamoen eta bom bitoena dina tĕmpat anoe anggangna 20 metĕr tina barang-barang anoe tadi tea.

N j i n g k a h a n   b a h j a   b o m   p a r a n t i   n g a h o e r o e.

Pikeun njingkahan bahja bom paranti ngahoeroe, barang anoe hĕnteu sakoemaha pĕrloena toer babari hoeroeng, koedoe didjaoehkeun. Oerang koedoe ngarti, jen bom paranti ngahoeroe anoe ragragna mĕnĕran kana goedang anoe pinoeh koe barang-barang anoe gampang hoeroeng, tangtoe matak djadi laoetan seuneu; beda deui djeung lamoen ragrag kana tembok atawa taneuh, ieu mah bisa dideukeutan djeung gampang dipareumanana.
Imah anoe make gĕbjog atawa bilik biasa, toer make dilapisan koe kĕrĕtas, matak tambah gĕde kana balai anoe dilantarankeun koe kahoeroean.




Bilik anoe kitoe katjida hadena oepama dikapoer, soepaja hěnteu gampang kahoeroe.

Imah anoe dibilik koedoena mah hateupna koe kěnteng, tapi di oerang mah, masing di kampoeng-



Gambar 13.
Lěmboer anoe imah-imahna babari kahoeroe.

kampoeng anoe aja di kota galěde oge rea keneh pisan imah bilik anoe hateupna eurih. Imah anoe kitoe geus tangtoe bae darareukeut kana bahja kahoeroean, oepama aja hidji anoe kahoeroe teh radjeun něpi ka lědis sakampoeng (ilikan gambar 13).

Keusik paranti mareuman bom paranti ngahoeroe.

Mareuman bom paranti ngahoeroe anoe panghadena koedoe koe keusik. Bĕnĕr koe djalan kitoe teh hĕnteu oedjoeg-oedjoeg pĕs pisan, tapi panasna



Gambar 14.

Bom paranti ngahoeroe samemeh dipareuman koe keusik.

hĕnteu kaloear, pepetelanana anoe ngagĕdoer hoeroeng hĕnteu rabĕng teuing ka mana-mĕndi ; sanggeus sawatara lilana dioeroegan koe keusik, kakara eta bom bisa pareum (ilikan ĕngke gambar 14 djeung 15).

Bom paranti ngahoeroe anoe panggĕdena bahjana sanadjan geus dioeroegan koe keusik oge tĕroes tingpĕlĕtek peuraj, tapi oepama dipareuman koe



Gambar 15.

Sanggeus dipareuman koe keusik.

tjai leuwih gĕde pibalaieunana. Koe lantaran kitoe katjida hadena oepama di oenggal imah sadia keusik (hadena anoe toehoer) djeung singkoep anoe gagangna pandjang ; moen teu aja singkoep kaleng bae digagangan koe kai. Oepama teu aja keusik, taneuh toehoer oge beunang dipake.

M a r e u m a n s e u n e u.

Seuneu anoe dilantarankeun koe bom paranti ngahoeroe — sakoemaha anoe geus kanjahoan — dipareumanana koe tjai. Malar seuneuna hĕnteu naratajan kana imah anoe deukeut, bilik imah anoe keur ngagĕdoer koedoe dikakat (imah anoe dibilik).

B a h a n i m a h o e l a h n o e t e u r a k k o e s e u n e u.

Dimana oerang njieun imah, bahanna aloesna oelah noe teurak koe seuneu, oepamana bae bilikna djeung lalangitna koe eterniet, hateupna kĕnteng. Katjida aloesna oepama oerang kampoeng naroeroet kana ieu piwoelang.

Di handap ditataan koemaha prakprakanana oerang njalindoeng. Balai anoe panggĕdena dimana aja bom anoe ragrag, nja eta pepetelan bom brisant anoe rabĕng ka mana-mĕndi, anoe matak mĕgatkeun njawa djeung ngaroeksak kana saniskara anoe keuna. Bom brisant teh ngabĕlĕdoegna pohara tarikna, nĕpi ka matak ngarendjag. Nja pikeun njingkahan bom ieu oerang koedoe njalindoeng teh.

D i m a n a a j a t a n g a r a b a h j a t i a-w a n g - a w a n g (l u c h t a l a r m), l a m p o e (s e u n e u) k o e d o e d i p a r e u m a n, h o o f d-k r a a n g a s k o e d o e d i t o e t o e p.




Boh lantaran aja bom bitoe boh lantaran seuneu di dapoer hĕnteu dipareuman, sok kadjadian kahoeroean. Koe lantaran eta dimana aja tangara bahja ti awang-awang, hoofdkraan gas koedoe boeroe-boeroe ditoetoep. Imah-imah oerang Eropa di kota biasana sok paanggang ; djadi moal sakoemaha mindĕngna kahoeroean, sabalikna di tĕmpat toko-toko, di kampoeng oerang Tionghoa djeung oerang Priboemi, imah-imah teh sok pohara pagegejena ; djadi lamoen moesoeh ninggangkeun bom ka kota teh, gampang djadina laoetan seuneu.

B a h a j a  g a s  o e l a h  d i a n g g a p  p o h a r a  t e u i n g  g ĕ d e n a.

Gas teh bahjana hĕnteu pohara teuing gĕdena, sakoemaha sangkaan karereaan djĕlĕma. Ĕnja ari teu beunang disapirakeun tea mah, tapi oelah disangka pohara teuing gĕdena.

H a w a  H i n d i a  d j e u n g  n g a l e u n g i t k e u n  b a h j a  g a s.

Mosterdgas moal robah-robah, sanadjan diampihan pohara lilana oge.

Tjahaja panonpoë, panasna hawa anoe katjida djeung hoedjan ngagĕbret, eta kabeh matak gantjang leungitna bahja mosterdgas. Djadi hawa di oerang gĕde pisan toeloengna ka oerang tina bahja eta gas.




Gas anoe matak loengse, anoe panggĕdena bahjana pikeun Hindia, lamoen patjampoer djeung tjai, leungit matihna. Ti peuting oge bisa kadjadian kitoe, nja eta oepama gas tea patjampoer djeung tjiiboen. Ti beurang oepama aja hawa anoe naek ka loehoer, gĕde pedahna kana ngaleungitkeun bahja gas. Parandene kitoe oerang sarerea geus tĕrang, sakoemaha lilana haseup ari peuting ajana di awang-awang, oepama teu kabĕnĕran aja angin.

Lamoen gas pĕrang teu gantjang leungit.




Gambar 16a.

Leuweung ditingal ti loehoer.




Gambar 16b.

Ditingal ti gigir.

Lamoen gas pĕrang geus dikaloearkeun, eta gas anoe aja di soemoer, djoerang, lĕgok dj.s.t. tangtoe moal gantjang-gantjang leungit. Di leuweung, di

**Madjoena gas pĕrang noe kabawa koe angin.**




Gambar 17a.

17a. Gas pĕrang hĕnteu gantjang leungit tina lĕgok oeroet bitoena bom.




Gambar 17b.

17b. Dina sisi tambakan toekangeun djalan angin, sawatara lilana oerang bisa salamĕt tina bahja gas.

tĕmpat anoe loehoer biasana teu aja bahja gas pĕrang, sabab gas tea leuwih beurat manan hawa (ilikan gambar 16 djeung 17).




Gambar 17c.

17c. Tĕmpat njalindoeng anoe hade.

Dina hawa anoe ngandoeng gas oerang bisa salamĕt tina bahja gas meunang sawatara lilana, lamoen oerang aja di sisi gĕdong, atawa sisi tambakan toekangeun (hilireun) djalan angin, lantaran angin anoe maan gas teh djalanna ka gigireun gĕdong djeung kana poentjak tambakan.

Koemaha katjirina aja gas pĕrang?

Biasana kanjahoanana jen aja gas pĕrang teh koe ngarasa sĕrĕng dina soengoet, dina iroeng, dina tikoro djeung kana panon, tjipanon mĕrĕbĕj bidjil, batoek, rieut djeung rarasaan dina soengoet djadi beda (oedoed djadi teu ngeunah). Kadangkala sok ngambeu baoe „apotik".

Lamoen tjitjing dina tĕmpat noe hawana ngandoeng gas.

Oepama teu aja kĕdok gas, ngabaseuhan sapoetangan atawa naon bae (dapon lamak) dipake noetoepan soengoet djeung iroeng. Geus kitoe boeroe-boeroe njingkah ti tĕmpat noe hawana ngandoeng gas tea sarta leumpang koedoe ,,meuntas" djalan angin (oelah noeroetkeun djalanna) sakoemaha anoe diboektikeun koe gambar 18 djeung ambĕkan koedoe rada dipĕngkĕk.

Papatjoean oelah loempat sabab lamoen oerang loempat, ambĕkan sok pandjang, gas tĕroes asoep pisan kana bajah.

Njalindoeng di tĕmpat noe boeni noe teu asoep gas.

Oerang bisa njoempoet di tĕmpat anoe katjida boenina, nĕpi ka teu asoep gas, tapi tĕmpatna koedoe meudjeuhna lĕgana, soepaja noe njaroempoet di dinja, masing sakoemaha lilana oge hĕnteu kakoerangan zuurstof (sabangsa dat noe pĕrloe pikeun ngambĕkan). Biasana oerang bisa tjitjing di tĕmpat anoe gĕdena 3 metĕr kibik dina djĕro tiloe djam. Lamoen eta panjoempoetan teh ajana di imah, liang-liang koedoe dilampat, sing boeni pisan.




Praprakan njieun panjoempoetan noe teu asoep gas.

Dina prakna njieun panjoempoetan anoe teu asoep gas, saniskara koedoe disĕmen, liang-liang koedoe dipĕngpĕtan koe dĕmpoel atawa apoe. Lamoen mĕngpĕtanana koe kĕrĕtas koedoe koe kĕrĕtas anoe koeat (kĕrĕtas cellophan koeat koe mosterdgas). Sisi-sisi panto anoe marolongo koedoe didoempĕl koe karet (oepamana bae ban-djĕro mobil), masang bangbaroeng (boh koe batoe tembok didjadjarkeun, boh koe sĕmen, kai dj.s.t.), djandela katjana koedoe ditempelan kĕrĕtas ditjakrakeun, soepaja katjana hĕnteu pareupeus, dimana aja bom bitoe; ngagantoengkeun simboet atawa lamak sedjen (beunang ngabaseuhan koe sabangsa oebar paranti ngaleungitkeun kamatihan gas pĕrang [1]) di tĕmpat-tĕmpat anoe gampang kaasoepan gas, oepamana bae dina panto loear dj.s.t.

---

[1]) Oebar pikeun ngaleungitkeun kamatihan gas pĕrang teh, oepamana bae ieu:

1. 200 gram kristalsoda (sok diparake di dapoer) djeung 400 gram natriumthiosulfaat (hypo, sok dipake ngoembah dina waktoe njieun potret) ditjampoerkeun dina tjai salitĕr.
2. 200 gram kristalsoda ditjaian salitĕr.
3. 60 gram oejah ditjaian salitĕr sing lĕjoer pisan.
4. Ari teu aja - teu aja teuing mah saniskara anoe disĕboetan di loehoer, koe tjai bae.

**L o m b a n g  p a n j o e m p o e t a n  n o e  t i  l o e h o e r n a  d i t o e t o e p  d j e u n g  m a k e  p a n t o  p a n g h a l a n g  g a s.**

Malar lombang panjoempoetan oelah kaasoepan gas, di djĕrona deukeut lawang asoep koedoe make panto doea (antarana 1.50 metĕr). Njieunna gampang djeung waragadna teu sakoemaha (ilikan gambar 19 djeung gambar 8).

Koe djalan kitoe gas moal bisa asoep ka panjoempoetan noe sabĕnĕrna, sanadjan oerang kaloear-asoep oge.

Di djĕro imah djalan asoep ka panjoempoetan teh aloesna koedoe ngaliwat heula ka tĕmpat anoe teu asoep gas.

**I m a h  d i  l o e a r  k o t a  a n o e  t e u  a s o e p  g a s.**

Imah-imah di loear kota oge, anoe teu sakoemaha djaoehna mah koedoe ditalingakeun sarta koedoe ditarekahan soepaja oelah asoep gas. Ari oerang iatna mah, ĕngke dimana aja naon-naon, oerang geus sajaga. Ari gas tea apan dibawana koe angin bisa ka mana-mana, ka noe djaoeh ti tĕmpat bitoena bom.

Dina mangsa njararantong kana pibahjaeun ti awang-awang, imah-imah di loear kota koedoe



Gambar 19

Lawang asoep anoe teu bisa
kaasoepan gas.

ditarekahan, soepaja boeni pisan, oelah asoep gas. Gĕbjog atawa bilik awi boh beunang nempel koe



Gambar 20.

Anoe make kĕdok gas djeung papakean anoe ngaboenian sakoedjoer badan.

kĕrĕtas boh hĕnteu, liang-liangna koedoe dipĕngpĕtan koe kĕrĕtas atawa koe barang sedjen. Saĕnjana sanadjan geus ditarekahan kitoe oge koe

oerang tangtoe kaharti, jen oepama aja bom bitoe mah eta liang-liang bilik anoe beunang mĕngpĕtan koe kĕrĕtas teh bisa molohok deui koe gĕtĕrna hawa.



Gambar 21.

Kĕdok gas keur noe lain militer; saringan hawa ajana di bagian hareup.

Hade kabina-bina oepama oerang marake kĕdok gas pikeun nangtajoengan diri oerang sorangan tina bahja gas.

K ĕ d o k g a s.

Moen oerang make kĕdok gas, djalan ambĕkan djeung panon bisa kaboenian, sabab kĕdok gas

teh ti hareupna ngaroengkoepan soengoet, iroeng djeung panon.

Hawa anoe kaseuseup asoepna ngaliwatan heula ,,saringan hawa" sarta gasna di dinja disaring



Gambar 22.

Kĕdok gas di djĕrona ditingal ti gigir.

(dibĕrsihkeun). Ilikan gambar 20 djeung 21.

Hawa anoe geus kapake kaloearna ngaliwatan pentil anoe aja loeareun saringan hawa tea (ilikan gambar 22).

Koe make kĕdok gas teh oerang bisa oge tjitjing rada lila di tĕmpat anoe hawana ngandoeng gas pĕrang, dina lombang panjoempoetan anoe teu bisa kaasoepan pepetelan bom tapi bisa kaasoepan gas.

Lamoen aja di tĕmpat anoe hawana ngandoeng mosterdgas.

Sakabeh gas anoe bisa djadi diparake dina pĕrang — kitoe deui mosterdgas — beunang disaring koe saringan hawa dina kĕdok gas tea. Tapi ari pikeun njinglar kabeh bahja morsterdgas mah hĕnteu tjoekoep koe make kĕdok gas woengkoel, lantaran mosterdgas teh bisa ngaroeksak koelit; djadi koelit anoe teu kaboenian koe kĕdok gas mah tangtoe roeksak. Moal aja anoe koeat tjitjing di tĕmpat anoe hawana ngandoeng mosterdgas, kadjaba lamoen make papakean anoe bisa ngaboenian sakoedjoer awak. Papakean anoe saroepa kitoe hĕnteu aja anoe dagang. Djadi hĕnteu aja anoe panghadena djaba ti njoempoet di tĕmpat anoe boeni, anoe teu asoep gas. Moen teu kitoe koedoe njingkah ti tĕmpat anoe hawana ngandoeng mosterdgas.

Di nagara batoer aja dagangan kĕdok gas, kitoe deui di Hindia. Tapi ari pikeun oempi anoe rea djĕlĕmana mah (diitoeng djeung boedjang nanaon) tangtoe gĕde waragadna. Dina mangsa tata tĕng-




trĕm biasana djĕlĕma teh tara hajang meuli kĕdok gas, tapi dina mangsa njararantong kana pibahjaeun ti awang-awang geus tangtoe paboro-boro, pada hajang boga kĕdok gas. Ari hargana *f* 4.— hidji.

Ĕngke dina pasal anoe pandeuri baris ditetelakeun, jen Pamarentah geus ngajakeun roepa-roepa atoeran anoe ngawoengkoel pikeun di kampoeng-kampoeng anoe ditangtoekeun, nja eta toemali kana bahja pepetelan bom djeung bahja kahoeroean. Eta atoeran-atoeran ngeunaan oge kana hal ihtiar njingkahan bahja gas; gĕde paedahna pikeun noe baroga imah anoe koerang hade pĕrĕnahna djeung ka anoe koerang sarat.

## IV. ATOERAN PAMARENTAH

Dina mangsa tata tĕngtrĕm Pamarentah (dinĕs pangdjaga bahja ti awang-awang di oenggal tĕmpat) geus ngajakeun roepa-roepa atoeran malar dimana aja noe naradjang ti awang-awang, bisa ngalampahkeun saniskara anoe kasĕboet di handap.

T a n g a r a  a j a  b a h j a  t i  a w a n g-a w a n g.

Lamoen di hidji tĕmpat kaantjam koe bahja ti awang-awang, kapala dinĕs pangdjaga bahja ti




awang-awang di tĕmpat eta mere tangara koe hatong atawa kohkol, malar djĕlĕma taraki-taki. Hatong djeung kohkol teh diajakeunana di tĕmpat noe loehoer, malar kadenge koe sakabeh djĕlĕma.

Toetoempakan di djalan-djalan kabeh dieureunkeun, toeloej ditoenda di sisi djalan beulah kentja, di djalan-djalan noe laleutik dina koeta atawa di pakarangan. Noe toempakna, kitoe deui koesirna atawa soepirna njaringkah, nareangan panjoempoetan anoe aman. Koeda dilaan tina pasanganana, toeloej ditjangtjang.

Koedoe koemaha nja pĕta lamoen ngadenge tangara bahja ti awang-awang.

Hatong anoe disadakeun teh mere tangara ka djĕlĕma rea, soepaja boeroe-boeroe njaroempoet, oepama teu aja panjoempoetan, koedoe toeroen ka solokan saat atawa ka kolong sasak. Tarekah kitoe leuwih hade manan tĕroes leumpang atawa ngadago koemaha anoe baris kadjadian.

Pigaweëun militer atawa dinĕs pangdjaga bahja ti awang-awang keur djalma rea.

Djĕlĕma anoe ditjadangan pigaweëun koedoe geus njaho bĕnĕr, di mana pigaweëunana teh, di




militer atawa di dinès pangdjaga bahja ti awang-awang.

Rea djělěma anoe teu pipiloeëun kana ngabelaan nagara. Anoe kieu koedoe mariloe nangtajoengan abdi-abdi di djěro kota, mere pitoeloeng djst.

B r a n d w e e r (b a r i s a n k o m p a k a h o e r o e a n).

Lamoen aja moesoeh anoe ngaroeroeg make bom paranti ngahoeroe, brandweer geus tangtoe rea pigaweëunana. Koe lantaran eta djělěmana oge koedoe rea, kitoe deui paparabotanana paranti mareuman seuneu, něpi ka oepama kompa kahoeroean keur dipake mareuman kahoeroean dina hidji těmpat, kahoeroean dina těmpat sedjen bisa ditarekahan, malar oelah naratajan. Eta lantaranana anoe matak dina mangsa tata-těngtrěm diajaan barisan toekang noeloeng-noeloeng brandweer anoe geus meunang pangadjaran djeung geus ditjoba dina waktoe anoe ditangtoekeun.

I m a h p a r a n t i n g a d j a g a b i s i a j a k a h o e r o e a n.

Lamoen aja kadjadian kahoeroean anoe ngadjaraga di těmpat-těmpat anoe loehoer di djěro kota

(imah paranti ngadjaga bisi aja kahoeroean), ngabedjaan koe tĕlĕpon ka toekang noeloeng brandweer anoe pangdeukeutna.

P o e l i s i.

Poelisi oge geus tangtoe kakoerangan djĕlĕma, lamoen dina mangsa tata-tĕngtrĕm hĕnteu ngajakeun barisan panoeloeng poelisi.

H a l  k a w a r a s a n.

Anoe katjida pĕntingna nja eta noeloengan anoe tjilaka kalawan gantjang.

M e r e  p i t o e l o e n g,  m a w a  a n o e  t j i l a k a.

Lamoen pĕrloe, barisan panoeloeng koedoe kaloear, masing bom nĕrĕgtĕg oge, noeloengan anoe tjilaka djeung mawana ka roemah sakit anoe pangdeukeutna.

O p r u i m i n g s d i e n s t.

Opruimingsdienst mindĕng katjida pĕrloe mĕrĕsihan oeroet-oeroet imah anoe roegroeg, djst. malar anoe tjilaka katoeloengan. Digawena kitoe teh babarĕngan djeung barisan panoeloeng anoe didjadikeun koe rajat.







Gambar 23. Ngaběrěsihan djalan koe apoe chloor.

Ngamoemoele noe keuna koe mosterdgas djeung ngoembah tĕmpat anoe kataradjang mosterdgas.

Lamoen moesoeh ngagoenakeun mosterdgas, golongan anoe kapapantjenan ngaleungitkeun gas (ontsmettingsdienst) koedoe ngoembah heula tĕmpat anoe kataradjang mosterdgas (ngaleungitkeun), koe djalan njiram eta tĕmpat koe tjai tĕroes koe apoe chloor, tjara anoe dipintonkeun dina gambar 23. Djĕlĕma anoe keuna mosterdgas dibawa ka roemah sakit sarta di dinja boeroe-boeroe dimoemoele sakoemaha koedoena.

Herstellingsdienst.

Mindĕng kadjadian aja pipah gas atawa tjai (gas- atawa waterleiding) peupeus, kawat tĕlĕpon atawa kawat listrik pĕgat toer katjida pĕrloena boeroe-boeroe diomean.

Pitoeloeng batin ka noe nĕpi kana pastina.

Dina mangsa anoe katjida matak sĕdihna bisa djadi aja djĕlĕma anoe nĕpi kana pastina, maot, anoe menta pitoeloeng batin ka ahli agama atawa pangoeloe, noeroetkeun koemaha kabiasaan dina agamana.

Lamoen bahja ti awang-awang geus teu aja.

Oepama geus tetela, jen kapal oedara moesoeh geus teu aja, rajat geus tangtoe dibedjaan. Anoe keur aja dina lalampahan meunang nĕroeskeun lalampahanana; kitoe deui toetoempakan di djalan-djalan.

„Aja bahja ti awang-awang".

Oepama katimbang pĕrloe dina waktoe njararantong kana bahja, Pamarentah baris ngabewarakeun, jen nagara njararantong kana bahja ti awang-awang. Djadi rajat koedoe taraki-taki djeung koedoe sateka-teka boeroe-boeroe njieun panjoempoetan ngali lombang panjoempoetan djst.

Moëkan noe diwatĕs-wangĕnan.

Dina waktoe nagara dipoëkan di imah teu meunang aja noe make lampoe noe sorotna ka loear. Lampoe di loear, lampoe reklameu di toko-toko, lampoe di waroeng dj.s.t. tangtoe koedoe dipareuman, malah lampoe di djalan-djalan oge dirobah. Pikeun ngagampangkeun anoe lalar liwat, lampoe anoe diantĕp hoeroeng teh antjal-antjalan oepamana bae dina simpangan, pengkolan; kitoe ge ditoetoepan nĕpi ka tjahajana teu sakoemaha




tetelana djeung ngan noedjoe ka handap woengkoel.

Mobil, kareta mĕsin dj.s.t. koedoe marake lampoe anoe tjahajana teu sakoemaha tjaangna, ditoetoep, malah aloesna pisan mah anoe tjahajana paoel.

Eta kabeh maksoedna, soepaja moesoeh anoe ngaroeroeg tĕngah peuting hĕnteu ningal tjahaja ti awang-awang anoe baris djadi pitoedoeh ka maranehna, di mana ajana kota, nja eta dimana manehna ngarapoengna djaoeh keneh (poeloehan kilometĕr) ti kota.

Kota anoe ditjaangan sakoemaha biasa, koe moesoeh gampang ditangtoekeun, bagian manamanana anoe hade dibom.

Anoe tjaritjing dareukeut ka kota oge, di sakoeliah poelo Djawa katjida hadena oepama moëkan salĕmboer-lĕmboerna.

Lampoe mobil anoe tjahajana bengras, damar toekang dagang di djalan-djalan teu aja bedana djeung noedoehkeun djalan-djalan anoe aja di djĕro kota ka moesoeh. Hal eta koedoe katjida ditjĕgahna, sabab koe djalan kitoe teh moesoeh bisa gampang manggihanana poeseur kota, sanadjan di poeseurna kota tea pohara dipoëkanana oge.

Moëkan sakoeliahna dina waktoe aja tangara bahja ti awang-awang.

Lamoen aja hatong djeung kohkol tangara aja bahja ti awang-awang, moëkan anoe diwatës-wangënan teh koedoe ditëroeskeun djadi moëkan sakoeliahna, leuwihna ti moëkan anoe diwatës-wangënan teh ngan kari mareuman lampoe-lampoe anoe di djalan-djalan, noe hoeroeng keneh.

Djëlëma anoe rek njaringkah ka panjoempoetan, geus tangtoe bae koedoe mareuman heula lampoe-lampoe di imahna, malar oelah aja kadjadian kahoeroean, oepamana bae koe lantaran aja lampoe minjak tanah anoe bahe.

Soepaja sinar lampoe oelah katingal ti loear, lampoena koedoe diboenian sing boeni pisan; tarekah kitoe leuwih hade manan mëngpëtan liang-liang djalan hawa, noetoep djandela atawa panto. Komo di oerang mah, hawa bërësih teh katjida përloena.

Ngaboenian lampoe listrik ongkosna moerah djeung prakprakanana gampang; beda deui djeung ngaboenian lampoe minjak, ieu mah bangga. Parandene kitoe aja keneh ari tarekahaneunana mah.

Di toko-toko djeung di waroeng-waroeng koedoe diajaan „panto tjahaja"; koe ngaliwatan doea panto, tjahaja ti djëro moal njorot ka loear; djadi




barang anoe aja di djěro katembong, nadjan tokona ditoetoep oge.

## V. PITOELOENG SAHEULAANAN DINA WAKTOE KATJILAKAAN

Kawasna anoe maratja rea anoe teu atjan diadjar, koemaha prakprakan noeloengan anoe tjilaka, sabot ngadagoan doktěr anoe baris ngamoemoele. Ari meunang pitoeloeng doktěr mah atawa ningal anoe ngoebaran djeung ngaběběr raheut meureun ěnggeus.

Ngaběběr raheut teu meunang lamo bae, da koedoe diadjar heula. Pandoe-pandoe biasana sok dialadjar koemaha prakprakanana noeloengan anoe tjilaka saheulaanan.

Pikeun anoe geus aja oemoer oge aja keurseusna. Anoe baroga diploma Pitoeloeng Saheulaanan Dina Waktoe Katjilakaan tangtoe njaraho, koedoe koemaha nja pěta oepama manggih anoe tjilaka, djeung naon anoe oelah dilampahkeun. Nganjahokeun eta oge (anoe oelah dilampahkeun tea) katjida pěntingna. Minděng kadjadian aja anoe toetoeloeng, tangtoe bae kalawan maksoed anoe soetji, tapi ka noe ditoeloenganana hěnteu djadi kahadean, malah kalah gěde pibahlaeunana.

Roepa-roepa katjilakaan dina waktoe aja bahja

ti awang-awang, anoe dilantarankeun koe bom anoe tiloe roepa, anoe geus ditĕrangkeun di loehoer tea, oepamana : barobah oeteuk, potong leungeun atawa soekoe, tatoe koe lantaran keuna koe bilik atawa imah anoe roegroeg, djst. ; tatoe koe pepetelan bom ; kabeuleum.

Lamoen dina pĕrang ngagoenakeun gas pĕrang atawa lamoen aja hawa batoe arĕng anoe kaloear tina bom anoe bitoe, bisa oge kadjadian aja anoe tatoe, boh raheut boh boleksek koe gas. Anoe manggihan anoe tjilaka kitoe oepama ngabogaan diploma Pitoeloeng Saheulaanan Dina Waktoe Katjilakaan tangtoe njaho, koedoe koemaha nja pĕta.

Tapi koemaha oepama oerang teu tĕrang-tĕrang atjan naon ari Pitoeloeng Saheulaanan Dina Waktoe Katjilakaan, naha rek dipĕlong bae anoe tjilaka teh atawa arek noeloengan sakarĕp-karĕp bae ?

Anoe teu diadjar mere pitoeloeng saheulaanan dina waktoe katjilakaan, tangtoe bisa djeung koedoe ngalampahkeun anoe kasĕboet di handap ieu.

Djĕlĕma anoe kitoe koedoe njaho, jen oerang




dina katjilakaan teh rĕmĕn koedoe ngadagoan pitoeloeng ahlina, nja eta doktĕr, verpleger (atawa verpleegster) atawa anoe geus diadjar mere pitoeloeng saheulaanan.

Biasana anoe tjilaka teh — oepama bisa — mĕnding diantĕp dina tĕmpat tjilakana, oelah dipindahkeun ka tĕmpat sedjen. Sabot kitoe eta anoe tjilaka koedoe disina reureuh pipikiranana. Djaba ti kitoe sabisa-bisa oelah diopenan, ari tjan datang ahlina noeloengan mah. Oelah pisan poho menta atawa nitah menta pitoeloeng anoe sedjen.

Narekahan anoe kabeuleum djeung anoe tatoe pohara nĕpi ka rea ngaloearkeunana gĕtih oelah disaroeakeun djeung narekahan anoe tjilaka sedjen. Ieu mah koedoe kieu prakprakan noeloenganana:

*Anoe kabeuleum.* Anoe awakna keur ngagoedag-goedag golerkeun dina taneuh toeloej boenian koe sĕpre, gordeng, badjoe djas, taplak medja, samak atawa anoe sedjen, toeloej digoeling-goeling dina taneuh, nĕpi ka seuneuna (hoeroengna) pareum. Mareuman seuneu anoe ngagoedag keneh dina papakeanana, koedoe dibandjoer koe tjai.

Lamoen tatoena hĕnteu sakoemaha gĕdena, keueum atawa bandjoeran koe tjai meunang sawatara lilana toeloej bĕbĕr. Nadjan tatoena pohara oge oerang koedoe noeloengan sabisa-bisa; sanggeus




seuneuna pareum, tatoena bĕbĕr. Pikeun ngabĕbĕrna lamoen teu aja lamak pĕrban, koe sapoetangan anoe bĕrĕsih (pikeun tatoe anoe teu sakoemaha) atawa koe handoek, saroeng anggĕl, sĕpre tina lomari; hadena anoe diteundeunna dina tĕngah-tĕngah toempoekan.

Lamak anoe geus djadi lĕboe anoe napĕl kana koelit anoe tjilaka, oelah dilaan.

Sabot kitoe anoe tjilaka teh oelah sina katiisan.

*Anoe tatoe pohara, rea ngaloearkeunana gĕtih.* Oerang oelah sieun koe gĕtih, eta teu aja goenana; koedoe ngawani-wani maneh.

Lamoen gĕtih tea kaloearna nĕpi ka mantjĕr, anoe tjilaka teh oemoerna bibiheungan, lantaran beakeun gĕtih. Golerkeun dina taneuh, lĕbah raheutna anoe ngaloearkeun gĕtih tea dikaloehoerkeun.

Tjoba ihtiaran malar gĕtih anoe mantjĕr tea eureun, koe djalan noetoepan raheutna, prakprakanana saroea bae djeung narekahan anoe kabeuleum; tĕkĕn raheutna koe dampal leungeun, lamoen aja keneh bae gĕtih anoe kaloear, nĕkĕnna koe indoeng leungeun doeanana atawa koe peureup. Anoe teu meunang pangadjaran oelah pisan njoba-njoba meungkeut babagian badan.



Papatjoean pisan raheutna oelah dikoembah koe tjai, sabab nadjan kitoe oge gĕtihna moal djadi kimpĕl toer raheutna gampang pisan kaasoepan kokotor.

Oelah pisan njeuseup ramo anoe raheut.

Barang-barang anoe aja di djĕro raheut, kajaning: kai, bĕling djst. oelah dikaloearkeun.

Lamoen raheutna leutik katjida hadena dibĕbĕr koe snelverband. Mĕtakeunana hade diadjar heula.

Lamoen aja tatoe anoe nĕpi ka toelangna misalah atawa potong, babagianana anoe tatoe teh golerkeun sing ati-ati, ti handapna digandjĕl.

Lamoen aja noe kapaehan lantaran oeteukna barobah, golerkeun sing ati-ati. Lamoen beungeutna pias, ngagolerkeunana koedoe ditangkarakkeun: lamoen beungeutna geuneuk koedoe sina satĕngah dioek; awakna bagian ka loehoer sina loehoer. Bisa djadi anoe tjilaka teh hajang oetah, djadi beungeutna koedoe sina rada ka gigir. Papakeanana anoe sĕrĕg koedoe diboeka djeung koedoe didjaga soepaja eta djĕlĕma oelah katiisan. Oelah dibere nginoem bisi kabĕsekan. Dagoan nĕpi ka datang doktĕr.

Lamoen eukeurna teu ingĕt teh goegoeroeboegan, leungeun djeung soekoe hĕnteu tjitjing, ngagolerkeunana koedoe dina tĕmpat anoe djaoeh ka-





na barang anoe sakira matak raheut. Keun bae antěp sina goegoeroeboegan (oelah ditahan).

Lamoen oerang manggih anoe tjilaka lantaran keuna koe gas, bisa djadi oerang oge aja di těmpat anoe hawana ngandoeng gas; djadi oerang sorangan oge darareukeut kana bahja gas, komo lamoen oerang hěnteu make kědok gas mah.

Koe lantaran kitoe katjida hadena lamoen oerang make kědok gas. Anoe tjilaka tea golerkeun bae sing ati-ati dina oeroetna meunang tjilaka.

Lamoen di těmpatna tjilaka teh aja gas pěrang, anoe tjilaka koedoe dikědokan koe kědok gas. Oerang anoe ngědokanana koedoe make kědok deuih. Lamoen kědok gas ngan hidji-hidjina, anoe tjilaka pindahkeun ka těmpat anoe hawana hěnteu ngandoeng gas; djadi kědok gas anoe dipake koe oerang, těroes pake.

Lamoen anoe tjilaka tea hěnteu kapaehan, boeroe-boeroe inoeman noe haneut-haneut, hadena tjikopi.

Lamoen aja anoe tjilaka lantaran keuna koe mosterdgas, anoe sedjen bisana noeloengan teh ngan lamoen make kědok gas atawa sakoerang-koerangna make saroeng tangan karet. Oepama kapaksa, meunang oge oerang ngagoenakeun tang atawa kěrětas cellophan anoe dilapis koe lamak

pikeun ngalaan papakean anoe keuna koe mosterdgas tea.

Papatjoean pisan oelah ngarampa anoe kakeunaan mosterdgas, atawa anoe kasangka kakeunaan. Sakabeh barang anoe keuna koe mosterdgas koedoe diampihan di tĕmpat anoe boeni; ĕngkena bisa dikoembah atawa dipitjeun.

Lamoen koelit kakeunaan mosterdgas, nadjan katjida saeutikna oge, koedoe boeroe-boeroe disoesoet koe kapas atawa lamak, disina toehoer. Ngalampahkeunana koedoe katjida ati-atina, nja eta leungeun koedoe ditilaman. Lamak atawa kapas oeroet njoesoet koedoe dipitjeun kana tjikapoer chloor (chloorkalkwater). Geus kitoe koelit anoe tadi keuna gas teh dioesap koe wĕdak toehoer anoe didjadikeun koe sabagian caporiet djeung 2 bagian magnesia (meunang oge sabagian kapoer chloor djeung 2 bagian talkpoeder).

Geus kitoe eta anoe keuna koe mosterdgas teh koembah koe tjai meunang sababaraha kali, hadena tjai haneut, make saboen hedjo.

Sabot kitoe oerang koedoe ngadago datangna doktĕr.

*Keuna ratjoen koolmonoxyde.* Djĕlĕma anoe keuna koe koolmonoxyde (ratjoen tina hawa batoe





arĕng) koedoe boeroe-boeroe dipindahkeun ka tĕmpat anoe hawana bĕrĕsih. Koolmonoxyde teh bisa kaloear tina bom anoe bitoena pohara deukeutna atawa tina pipah gas anoe peupeus dina lombang panjoempoetan (gas noe diarah tjahajana tjaraning pikeun lampoe ngandoeng gas tina hawa batoe arĕng).

Biasana anoe keuna koe gas eta nadjan hĕnteu kapaehan oge, tara bisaeun walakaja, lantaran katjida loengsena. Dina waktoe oerang mindahkeun anoe tjilaka kitoe ambĕkan oerang koedoe dipĕngkĕk, nadjan oerang make kĕdok gas oge. Lamoen pĕrloe meunang oerang menta pitoeloeng batoer, tapi ieu oge koedoe sina nahan ambĕkan.

Ngihtiaran ambĕkan (kunstmatige ademhaling).

Ieu dilampahkeunana ngan dina kadjadian anoe ditjaritakeun di loehoer. Mimiti ngihtiaranana ngaloearkeun hawa.

Anoe kapaehan teu meunang diinoeman.

---

Does verband anoe moerah.

Rea pisan anoe teu koeat njadiakeun oebar-oebaran satjoekoepna, lantaran waragadna gĕde teuing. Parandene kitoe ari does verband mah




oenggal imah koedoe sadia. Di handap dietjeskeun, koemaha prakprakan njieun does verband anoe basadjan toer moerah. Ongkosna hĕnteu sakoemaha, komo lamoen direrejang koe sarerea mah, saeutik sewang.

Anoe pĕrloe pikeun njieun does verband :

Oeroet kaleng biskoeit atawa oeroet does soeroetoe (oekoeranana ± 11 X 11 X 23 cm); 2 lambar lamak noe bangoenna djoeroetiloe anoe didjieunna koe lakĕn oeroet. Mimitina lakĕn teh digoenting didjieun djoeroe opat, sisina 95 cm, geus kitoe digoenting deui ti djoeroe ka djoeroe, djadi 2 lambar djoeroetiloe ;

3 lambar lamak keur bĕbĕr anoe roebakna 8 cm (pandjangna 2 kalieun lakĕn disamboengkeun) ;

3 lambar lamak keur bĕbĕr anoe roebakna 5 cm (pandjangna doea kalieun lakĕn disamboengkeun);

2 lambar lamak keur bĕbĕr anoe roebakna 3 cm (pandjangna saroea djeung lakĕn). Lamak djoeroetiloe tea dikĕlin, ari lamak paranti ngabĕbĕr mah hĕnteu.

Lamak keur ngabĕbĕr dilitjin toeloej digoeloengkeun sing tarik, tidinja ditalian, tapi nalianana oelah pageuh teuing, malar dimana pĕrloe babari ngoedaranana.

Kapas saboengkoes, beuratna 25 g ;



hydrofielgaas 8/16 noe steriel saboengkoes ;

salĕp oebar kadoeroek satjĕpoek (30 g tannine — vaseline 3%) ;

tjai keur ngabĕrĕsihan raheut sabotol (15 g mercuro — chroom 2%) ;

sawatara panitih djeung hidji goenting noe aja di oenggal imah.

Djaba ti eta koedoe oge sadia :

botol anoe gĕde soengoetna (beuratna 100 g), oepamana bae botol mosterd, dieusian tjampoeran caporiet (kapoer chloor) 10 g djeung magnesiumcarbonaat (magnesia) 20 g atawa talkpoeder. Dina eta botol tangtoe aja saab chloor saeutik. Eta saab chloor bisa kaloear tina tjotjok botol djeung ngaroeksak kana eusi does verband. Soepaja oelah kadjadian kitoe, botolna koedoe diĕlak atawa dilampat koe lilin (paraffine).

Anoe hajang njaho bĕnĕr kana saniskara hal anoe toemali kana „Pitoeloeng Saheulaanan Dina waktoe Katjilakaan" hade matja boekoe „Pitoedoeh Ringkĕs", karangan doktĕr J. A. Feenstra djeung doktĕr C. J. Mijnlieff ; hargana f 0.30.

## VI. ROEPA-ROEPA PITOEDOEH

Di sakola anoe moerid-moeridna laleutik keneh, hal bahja ti awang-awang djeung hal pangdjaga-



na ari hěnteu pěrloe pisan mah oelah hadja-hadja ditjaritakeun, matak sieuneun baroedak.

### Bongbolongan pikeun baroedak

Koe inspecteur baris ditangtoekeun, di sakola mana djeung di kělas sabaraha hal pangdjaga bahja ti awang-awang beunangna ditjaritakeun.

Njaritakeun bahja ti awang-awang djeung pangdjagana ka baroedak teh, ari pěrloena mah poegoeh bae, pangpangna ka baroedak anoe tjaritjing di těmpat-těmpat anoe darareukeut kana pibahjaeun, komo oepama Pamarentah ngabewarakeun, jen aja bahja ti awang-awang atawa oepama aja pěrtjobaan pangdjaga bahja ti awang-awang. Tapi papatjoean oelah kaleuwihan teuing. Oepama něrangkeunana satarabasna (hěnteu dileuwihan), djělěma anoe pondok heureut oge pipikiranana, anoe koerang kanjahona, moal goegoep, aja harěpan maranehna ngarti běněr, naon saěnjana ari pangdjaga bahja ti awang-awang teh.

### Anoe koedoe dibedjakeun dina waktoe njoba moëkan kota.

Lamoen aja pěrtjobaan moëkan kota baroedak koedoe ditjaritaan, jen oerang koedoe ihtiar sateka-teka, malar kapal oedara ti awang-awang oe-




lah ningal tjahaja di djalan-djalan, di pakarangan atawa di djëro imah. Djadi di loear koedoe poëk, lampoe di imah anoe hoeroeng, tjahajana oelah sina katembong ti loear.

Lampoe batre.

Djaba ti kitoe baroedak koedoe dibedjaan, jen maranehna teu meunang pisan njorotkeun batrena ka loehoer dina keur darareukeut kana bahja ti awang-awang djeung keur njoba moëkan kota. Lampoe batre meunangna disorotkeun ngan ka handap, kitoe oge koedoe diboengkoes heula koe kërëtas atawa lamak paoel.

Koedoe tjitjing di imah.

Dina waktoe aja përtjobaan pangdjaga bahja ti awang-awang atawa përtjobaan moëkan kota, oenggal djëlëma koedoe aja di imah, koedoe dioepamakeun keur aja bahja ti awang-awang. Dina waktoe aja bahja noe saënjana apan tjitjing di loear teh pohara bahjana.

Dina waktoe diajakeun përtjobaan di tëmpat-tëmpat di Hindia, mindëng pisan aja djëlëma anoe ngoelamprëng di djalan-ljalan. Djëlëma anoe kitoe gampang pisan kageleng mobil anoe dina waktoe

aja pěrtjobaan anoe diwatěs-wangěnan tara make lampoe anoe katjida tjaangna.

Djoeroemoedi · kapal oedara anoe mariksa di awang-awang atawa anoe „ngaroeroeg" kota anoe dipoëkan, babari pisan ningalna tjahaja lampoe batre anoe ditoedjoekeun ka loehoer. Djaba ti kitoe koe kasalahan sakitoe teh katjida hesena mariksa hal pěrtjobaan moëkan kota ti awang-awang.

Moen geus njaho, djělěma tangtoe ajěm.

Dina waktoe aja pěrtjobaan djělěma teh anoe koerang kanjahona mah atawa anoe hěnteu tjoekoep dibongbolonganana koe ngadenge hatong djeung kohkol oge geus goegoep, pohara sieuneunana. Hal ieu ka baroedak koedoe ditěrangkeun kalawan lěmah lěmboet. Ěngke maranehanana di imahna tjatjarita deui, něpi ka koe djalan kitoe kareuwas djělěma bisa ngoerangan atawa leungit samasakali.

Lamoen di deukeut sakola aja lombang panjoempoetan, baroedak koedoe dibawa koe goeroena ka dinja, ngilikan kaajaanana. Lila-lila mah tangtoe baroedak oge ngalartieun, naon goenanana pangdjaga bahja ti awang-awang teh. Noe bisa ditěrangkeun ka baroedak anoe laleutik keneh




tangtoe leuwih saeutik manan ka baroedak anoe geus galĕde.

Lamoen Pamarentah nĕrangkeun, jen aja bahja ti awang-awang, bisa djadi pangadjaran dieureunan atawa ditĕroeskeun di adĕgan sedjen.

K o e d o e k o e m a h a n j a p ĕ t a, o e p a m a P a m a r e n t a h n ĕ r a n g k e u n a j a b a h j a t i a w a n g - a w a n g ?

Dina kaajaan anoe doea roepa anoe geus ditĕrangkeun tadi, goeroe koedoe nĕrangkeun saniskara anoe pĕrloe — kalawan teu dileuleuwihi — tina hal bahja ti awang-awang djeung pangdjagana, kalawan ngingĕtkeun oemoer baroedak. Sanggeus Pamarentah nĕrangkeun jen aja bahja ti awang-awang bisa djadi ari kana datangna bahja mah aja keneh djamna, nĕpi ka — oepama sakola baris ditoetoep tea mah — aja keneh waktoe sawatara djam pikeun nĕrangkeun ka baroedak, saniskara anoe pĕrloe tina hal bahja ti awang-awang djeung pangdjagana.

Anoe meunang ngadengekeun bongbolongan goeroe teh lain ngan baroedak bae, kolot-kolot oge meunang.





*Roepa-roepa pitoedoeh.*

Dina hiroep koemboeh sapopoë djeung di sakola anoe bisa ditĕrangkeun koe goeroe teh di antarana:

a. kamangpa'atanana pangabisa tina hal „Pitoeloeng Saheulaanan Dina Waktoe Katjilakaan" anoe pohara gĕdena djeung beunang dipĕtakeun di mana-mana djeung koedoe koemaha nja pĕta lamoen teu bisa mere pitoeloeng saheulaanan dina waktoe katjilakaan;
b. koedoe sadia paparabotan pikeun njieun lombang panjoempoetan (patjoel, linggis dj.s.t.);
c. dina waktoe aja moesoeh noe ngaroeroeg ti awang-awang bisa djadi pipah tjai peupeus; djadi koedoe sadia tjisoemoer noe bĕrĕsih; memeh diinoem eta tjai koedoe ditaheur heula;
d. dina djĕro lombang panjoempoetan teu meunang oedoed, njeungeut lilin atawa lampoe minjak tanah, sabab koe djalan kitoe hawa anoe pĕrloe keur ngambĕkan djadi kotor;
e. lamoen aja noe ngaroeroeg ti awang-awang kahiroepan di kota bisa barobah (kaganggoe), kadaharan hĕnteu bisa didatangkeun; koe sabab kitoe koedoe njadiakeun dahareun dina kaleng (beas djeung noe sedjenna), kitoe deui arĕng, soeloeh atawa minjak tanah keur nioep seuneu.

f. lamoen rek ninggalkeun lĕmboer atawa kota, indit ka tĕmpat sedjen babarĕngan djeung noe lian, oerang koedoe bisa nimbang-nimbang ti anggalna, naon anoe baris dibawa djeung naon anoe baris ditinggalkeun.
*Noe koedoe dibawa* : papakean, dahareun (dina kaleng), tjai inoemeun (dina botol), moen bisa parabot dapoer sapĕrloena, doeit djeung barang-barang laleutik noe gĕde pangadjina, oebar (bangsa does verband), kareta mĕsin (kana kareta mĕsin bisa sagala dibawa, tapi tĕmpat dioekna oelah dimoeatan, njadiaan boedak anoe loengse) dj.s.t.
*Noe koedoe ditinggalkeun* : barang noe gĕde adjenna tapi roengkang dibawana; (lamoen bisa, boengkoes sing hade toeloej roeang pikeun saheulaanan, boh di djĕro imah boh di pakarangan), ingon-ingon bangsa manoek (koedoe dileupaskeun), paparabotan imah anoe roengkang dibawana;

g. indit ka baraja atawa ka kawawoehan noe araja di padesan anoe aman dina samemehna ĕlat teuing, leuwih hade manan tĕroes tjitjing teu kalawan aja pĕrloena di kota noe darareukeut kana pibalaieun atawa di bagian kota anoe imahna pagegeje djeung babari kahoeroean.




Leuwih hade kaleungitan banda, manan njawa hěnteu katoeloengan ;

h. indit ka těmpat anoe leuwih těngtrěm dina samemehna ělat teuing, leuwih salse djeung teu matak tjape, bisa dilampahkeun dina poë anoe hade toer babawaan bisa leuwih rea ;

i. moeboes dilampahkeunana sok gěsat-gěsoet ;

j. oenggal djělěma pěrloe meunang pitoeloeng ; baroedak, djělěma anoe geus ropoh djeung anoe gěring koedoe ditoeloengan koe oenggal djělěma ;

k. imah oerang sorangan bisa kadoeroek, lamoen imah batoer kahoeroean; djadi dimana aja kahoeroean oerang oge koedoe miloe ngihtiaran mareuman seuneu.

## VII. TAREKAH NOE KOEDOE DIDJALANKEUN [1])

I. Dina mangsa tata těngtrěm.

A. Lamoen bisa koedoe njieun panjoempoetan dina pakarangan oerang atawa milih-milih těmpat anoe deukeut ka imah, anoe beunang didjieun panjoempoetan.

[1]) Pikeun oerang Priboemi anoe tjaritjing di imah anoe lain imah tembok. Atoeran ieu dibewarakeun di těmpat-těmpat anoe aja panjoempoetan.

B. Koedoe meuli kĕdok gas anoe mandjing pisan kana sirah oerang. Eta kĕdok sing rada imeut noelatenanana, djeung sing hade ngampihanana.

C. Salilana koedoe iatna, nĕpi ka oepama pĕrloe :
1. sakabeh lampoe anoe aja di loear, bisa dipareuman kalawan boeroe-boeroe ;
2. lampoe anoe di imah bisa diihtiaran kalawan gantjang soepaja tjahjana oelah katembong ti loear ;
3. sadia batre anoe beunang dibawa njoempoet atawa dibawa ka djĕro lombang panjoempoetan (oelah make lampoe minjak tanah atawa lilin).

D. Njadiakeun saniskara anoe pĕrloe pikeun mareuman seuneu kahoeroean. Bom paranti ngahoeroe *hĕnteu bisa dipareuman koe tjai,* tapi koedoe koe keusik atawa taneuh toehoer, mĕtakeunana koedoe make singkoep noe gagangna pandjang.

E. Koedoe diadjar mere Pitoeloeng Saheulaanan Dina Waktoe Katjilakaan (basa Walandana E.H.B.O., tĕgĕsna Eerste Hulp Bij Ongelukken). Kitoe deui hal noeloengan anoe keuna koe gas pĕrang.

Sadiaan oebar-oebaran di imah koedoe ditjoekoepkeun, tambahan koe tamba kabeuleum djeung paranti mĕrĕsihan anoe keuna koe gas pĕrang (tjampoeran kapoer chloor atawa caporiet djeung magnesia, tatandinganana 1 : 2).

II. Dimana moesoeh rek ngaroeroeg ti awang-awang.

A. Koedoe boeroe-boeroe njieun lombang panjoempoetan atawa nganggeuskeun hantja.

B. Njadiakeun oebar-oebaran satjoekoepna.

III. Waktoe moesoeh ngaroeroeg ti awang-awang djeung saĕntasna.

**A. Lamoen aja tangara jen moesoeh ngaroeroeg ti awang-awang.**

*1. Di imah :*

a. Kraan gas kabeh koedoe ditoetoep.
b. Djandela (boh katjana boh djandelana anoe di loear) koedoe dipeundeutkeun.
c. Lampoe kabeh koedoe dipareuman.
d. Radio koedoe diantĕp dipasang.
e. Migawena eta anoe kasĕboet di loehoer teh koedoe bari make kĕdok gas.





2. *Di djalan.*

a. Loempat ka panjoempoetan atawa ka imah anoe pangdeukeutna, panjoempoetan oemoem tangtoe dibewarakeun ka djĕlĕma rea.

b. Oelah pisan tjitjing di djalan.

c. Toetoempakan eureunkeun, toenda di sisi djalan beulah kentja (lampoena pareuman, motorna paehan, sato anoe narikna koedoe dioedaran rarahabna tĕroes tjangtjang). Geus kitoe oerang boeroe-boeroe loempat ka panjoempoetan.

3. *Di bioskop, masdjid (garedja), toko dj.s.t.* Tjitjing bae di dinja.

*Tĕngĕtkeun :* Moen oerang ngadenge tangara moesoeh ngaroeroeg, saniskara anoe koedoe didjalankeun kalawan gantjang, dilampahkeunana oelah bari goegoep. Lamoen goegoep, saniskara riweuh teu poegoeh, ĕngkena moal boa meunang tjilaka.

**B. Lamoen aja tangara, jen bahja ti awang-awang geus teu aja.**

1. Kaloear ti panjoempoetan. Kĕdok gas meunangna dilaan, ngan lamoen oerang geus jakin




pisan, jen deukeut oerang hěnteu aja gas pěrang.

2. Saniskara anoe gěde pěrloena pikeun ěngke dimana aja deui anoe ngaroeroeg koedoe disadiakeun.
3. Oelah roempoe-rampa kana pepetelan bom; těmpat anoe hawana ngandoeng gas pěrang koedoe didjaoehan.
4. Lamoen oerang tatoe atawa keuna koe gas pěrang, boeroe-boeroe menta pitoeloeng ka těmpat ngoebaran anoe pangdeukeutna.

*Těngětkeun :*

Dimana ajana panjoempoetan oemoem anoe pangdeukeutna ka oerang;
těmpat ngoebaran anoe pangdeukeutna;
poelisi anoe pangdeukeutna;
těmpat kompa anoe pangdeukeutna.

Koedoe ihtiar sakedah polah babarěngan djeung badan pangdjaga bahja ti awang-awang.

Badan pangdjaga bahja ti awang-awang salilana sadia baris mere bongbolongan anoe pěrloe.

---

## EUSINJA:



---





